# *Hukumu ya anayekataa kutoa Zaka.*

Anayekataa kutoa Zaka, ima amekataa kwa kupinga kwamba sio lazima kutoa [Juhuud: Ni kukataa kuwajibishwa kwake.], au kwa ubakhili.

1. Mwenye kukataa kutoa Zaka kwa kupinga.

Anayepinga wajibu wa Zaka basi amekufuru kwa makubaliano ya umma wote – ikiwa mtu huyu anajua vizuri wajibu wa Zaka; kwa sababu atakuwa amemzulia uwongo Mwenyezi Mungu na Mtume wake.

2. Anayekataa kutoa Zaka kwa ubakhili.

Atakayekataa kutoa Zaka kwa ubakhili wake basi huchukuliwa kutoka kwake Zakaa kwa nguvu na wala hawi kafiri kwa kufanya hivyo kukataa kutowa Zaka kwa ubakhili.

Na atakuwa ametenda dhambi kubwa miongoni mwa madhambi makubwa na ni uovu mkubwa sana.

Kwa kauli ya Mtume (saw) kuhusu wanaokataa kutoa Zaka: "Mtu yeyote aliye na hazina ya dhahabu na fedha na wala haitolei Zaka basi atachomwa nayo katika moto wa Jahannam na itajaaliwa kama vinoo ambavyo atapigwa navyo kwenye migongo na vipaji kila akipata ubaridi (yakipoa makali ya moto) anaregelewa tena (kupigwa navyo), mpaka Allaah Amalize kuhukumu waja wake siku ambayo ni sawa na miaka elfu khamsini. Kisha ndio ataoneshwa njia yake ikiwa ni ya peponi au motoni" [ Imepokewa na Bukhari.]